# EDITORIAL

**Léif Lieserinnen a Lieser,**

stellt Iech vir, dir sëtzt am Prisong an op eemol kënnt e Giischtjen eran a seet: Dir sidd fräi, Dir kënnt elo goen. Esou änlech soll dat virun e puer Méint engem Gefaangenen zu Schraasseg ergaange sinn. No eisem Interview, dee mer mam Här Jean-Christian Meyer, Sous-Direkter vum Centre pénitentiaire vu Giwenech hunn dierfte féieren, si mer du gewuer ginn, dass d'Situatioun dach e bëssen eng aner wor.

Mee dës Situatioun huet d'Redaktioun dach e bësse beschäftegt a mir hunn eis gefrot, wéi e Gefaangenen op seng Fräiheet virbereet gëtt. Wéi gesot, vill Informatioune krute mer duerch den Interview iwwert den oppene Vollzuch zu Giwenech. Mir konnte feststellen, dass keen einfach esou erausgelooss gëtt, ouni dass en dorop virbereet gëtt. D'Leit ginn intensiv bei der Wunnengs- an Aarbechtssich begleet. Schued ass awer, dass ee weeder zu Schraasseg nach zu Giwenech kann eng Ausbildung ofschléissen. Ënnert de Gefaangene ginn et der vill, déi keen Ofschloss hunn. Hei kéint een d'Zäit, déi se ofsëtze mussen dach notzen an eng Beruffsausbildung ubidden.

De Patrick huet a sengem Artikel eng Internetrecherche gemaach a stellt kuerz d'A.s.b.l. „Défijob" vir. Den Anonymous huet eis seng Erfarung, déi en zu Giwenech gemaach huet niddergeschriwwen. Festzehalen ass hei, wann s de dech un d'Reegelen häls, hues de näischt ze fäerten. A fir de Rescht, looss dech net erwëschen. De ChaGi stellt eis dann a sengem Artikel den amerikanesche Resozialiséierungsmodell „Bootcamp" vir an hëlt och Stellung dozou.

Begréisse wëll ech dann och op dëser Plaz de Kevin an den Drago, eis zwee nei Redaktiounsmemberen. D'ganz Ekipp wënscht hinnen e gudde Start a mir freeën eis op hir Artikelen.

Ech wënschen Iech vill Spaass beim Duerchliese vun dëser Editioun. Mir liesen eis an e puer Méint erëm an esouvill kann ech verroden: An der nächster Ausgab vun der Stëmm vun der Strooss geet et ëm „Deng Rechter".

*Michel Hoffmann*

Que celui ou celle qui sait lire, lise et partage ce journal avec celui ou celle qui n'a pas pu apprendre à lire !

Lieber Leser, teilen und lesen Sie diese Zeitung mit den Menschen, die das Lesen nicht lernen konnten!



# An elo...?



Rejoignez-nous sur facebook / Join us on facebook / Werde Mitglied auf facebook

# INTERVIEW mam Jean-Christian Meyer,

## Directeur adjoint vum Prisong zu Giwenech



Photo: Stëmm vun der Strooss

**Wéini an aus wat fir enger Iddi eraus gouf de Prisong zu Giwenech gegrënnt?**

Grondsätzlech huet dem CPG *(Centre pénitentiaire de Givenich)* seng Geschicht 1892 ugefaangen. De Mathias Theisen junior, ursprénglech Besëtzer vum Grondstéck, huet dem Lëtzebuerger Staat d'Enceinte no sengem Doud verierft. Dëst sous condition, datt de Site am Sënn vun der *Utilité publique* genotzt gëtt. Dëser Konditioun ass a Form vun enger landwirtschaftlecher Strofkolonie Rechnung gedroe ginn. An de Krichsjore gouf d'Strofkolonie zu Giwenech vum däitschen Okkupant iwwerholl, wouduerch souwuel d'Prisonéier wéi d'Giischtercher rëm an de Gronn zeréckversat goufen.

1956 ass den hallef-oppene Prisong operationell ginn. Dat éischt Detentiounsgebai mat ongeféier 30 Zëmmeren ass gebaut ginn, wouduerch den eigentleche Start vum *Prison semi-ouvert* markéiert gouf. Fir eng gréisser Verännerung um Site, huet de Bau vun de Pavillonen ëm 1990 gesuergt. Dës „Detentiounsbléck" sinn u sech Haiser, an deenen d'Gefaangener wéi an enger Wunngemeinschaft zesummeliewen.

Mëtt den 90er huet sech d'Kapazitéit ëm 50 Zëmmeren erweidert. Parallel dozou huet Giwenech ugefaange seng Sozialdéngschter opzebauen, et si Formatiouns- a Sportméiglechkeeten, sou wéi sozial-pedagogesch Offeren entstanen. 2007 koum ee weidert Gebai derbäi, an deem d'Schaltzentral, de sougenannte PGC *(Poste de Garde Centrale)*, d'Infirmerie, d'Schoul, d'Kichen, d'Mediathéik, d'Bibliothéik, sou wéi d'Kantin vum Personal a vun de Gefaangenen ënnerbruecht sinn.

E weidere Changement koum 2018 mat der Prisongsreform, duerch déi et zur Trennung vun der Exécution des peines vum Parquet général an der nei gegrënnter Administration pénitentiaire koum. Zanterhier ass d'Prisongsverwaltung eng eegestänneg Verwaltung ënnert dem Justizministère. Wärend de Parquet weiderhi fir d'*Aménagements des peines (libérations conditionelles, suspensions de peine, semi-liberté, asw.)* zoustänneg ass, ass d'Prisongsverwaltung ënnert anerem fir d'Koordinatioun vun den eenzele Prisongen zoustänneg, dorënner och de CPG.

Nieft de verschiddenen Detentiounsgebaier an de Pavillonen, gëtt et am CPG nach d'Maison Casel, déi sech e bëssen ausserhalb vum Site befënnt. Déi Gefaangener, déi an dëser Ariichtung ënnerkommen, hunn nach e Stéck méi Fräiraum a Privatsphär. Do gëtt natierlech gutt gekuckt, wien dovu profitéiere kann, fir z'evitéieren, datt et zu méi Consommatioun, vun Alkohol oder Droge féiert. Dovun ofgesi profitéieren déi Detenue vun de selwechten Offere wéi déi aner Gefaangen. Den Openthalt an der Maison Casel hëlleft de Gefaangenen, sech iwwert de Wee vu méi Eegeverantwortung op e Liewen nom Prisong virzebereeden.

E wichtegen Datum wär nach d'Joer 2010. Zanterhier hunn och weiblech Gefaangener d'Méiglechkeet, hir Strof zu Giwenech ofzesëtzen. Haut sinn d'Fraen an zwee Pavillonen ënnerbruecht, déi insgesamt 12 Plaze bereetstellen.

**Dir sot, datt säit 2010 d'Fraen éischtmoleg am CPG opgeholl gi sinn. Gouf et virdru keen hallef-oppene Vollzuch fir Fraen?**

De Gros vun de Strofen ass laang zu Schraasseg ëmgesat ginn. Zu Schraasseg sinn d'Fraen an d'Männer getrennt op verschiddenen Detentiounsbléck ënnerbruecht. An engem hallef-oppene Vollzuch ass esou eng Trennung allerdéngs net méiglech, well d'Gefaangener sech am Dag fräi um Site beweege kënnen. Deemno gouf et eng Rei Froen,

déi ze kläre waren, notamment iwwer de Finanzement an d'Organisatioun vun esou engem hallef-oppene Vollzuch fir Fraen. Am Endeffekt gouf decidéiert, den hallef-oppene Vollzuch fir Fraen och zu Giwenech ënnerzebréngen an esou eng gemixten Detentioun ze maachen.

## Wat heescht hallef-oppene Vollzuch, wat kann ee sech dorënner virstellen?

En hallef-oppene Vollzuch kann ee sech esou virstellen, datt d'Gefaangener mat engem Fouss bannen a mat engem bausse vum Prisong sinn. Et ass eng Aart Iwwergangsphase fir Gefaangener, déi no un hirer Entloossung stinn oder eng kuerz Strof hunn. Et ass e Kader, deen ënnert engem strukturéierten Zesummeliewe gewësse Fräiheeten erméiglecht an d'Gefaangener esou beschtméiglech op hir Entloossung preparéiert.


*Photo:© Administration pénitentiaire*

Den Openthalt besteet am Prinzip aus zwou verschiddene Phasen. An der éischter Phase kommen d'Detenuen entweeder vun dobaussen oder vu Schraasseg op Giwenech. Si schaffen dann an engem vun den Atelieren hei um Site. Déi zweet Phase besteet doran, dem Detenu eng Semiliberté z'erméiglechen – him also d'Geleeënheet ze ginn, sech um éischten Aarbechtsmaart anzeschreiwen an do och aktiv ze ginn. Ab där Phase schaffen d'Detenuen dann dobaussen a kommen no der Aarbecht zréck, fir am CPG z'iwwernuechten.

Den hallef-oppene Modell erméiglecht och de Sonndesausgang (vun 8 bis 18 Auer). Doriwwer eraus kënnen d'Detenue Congéen accordéiert kréien, dat geschitt iwwert d'Exécution des peines. Zu deene Congéë gehéieren d'Familljecongéen an d'administrativ Congéen.

## Dat heescht, et kënnt ee vu Schraasseg op Giwenech? Wéi laang kann e maximal am CPG bleiwen?

Eng Zäitlimitt ass net wierklech gesat, mat Ausnam vum Enn vun der Strof selwer. Den Detenu huet am Prinzip d'Méiglechkeet, no engem Drëttel vu senger Strof op Givenech transferéiert ze ginn, am Fall wou den Detenu e Recidiviste ass, muss dësen d'Hallschent vu senger Strof ofwaarden. Den Openthalt am CPG soll net ze kuerz sinn, fir datt dës Transitiounsphase optimal genotzt gi kann. Hiren Openthalt soll hinnen hëllefen, sech an d'Gesellschaft ze reintegréieren.

## Wéi ginn d'Leit am CPG betreit? Wat geschitt wärend esou enger Prisongsstrof?

D'Virbereedung an d'Begleedung fänkt net eréischt zu Giwenech, mee schonn de Moment vun der Verurteelung, respektiv zu Schraasseg un. Dës Begleedung gëtt zu engem groussen Deel vum Service psychosocial et socio-éducatif, kuerz SPSE, assuréiert, deen den Detenue bei hirem Wee am Prisong Ënnerstëtzung bitt. Eng gréisser Roll spillt an deem Kontext de *Plan volontaire d'insertion* (PVI), deen den SPSE zesumme mam Detenu opstellt. Dee Moment gëtt gekuckt: wéi eng Besoinen huet den Detenu?, A wéi engem Beräich muss mam Detenu geschafft ginn?, asw.

D'Stäerkten an d'Schwächte vum Detenu gi gekuckt, sou wéi seng Chance, sech an der Aarbechtswelt z'integréieren. An deem Sënn gëtt och am CPG op d'Entloossung vum Detenu higeschafft, andeems e verschidde Mesuren ugebuede kritt. Dës erméiglechen et dem Gefaangenen, u senge Schwaachpunkten ze schaffen, fir eng besser Integratioun an d'Gesellschaft ze férderen. Jee nodeem wéi eng Kompetenze geférdert solle ginn, dozou gehéieren zum Beispill *„d'tiergestütze Intervention"*, sportlech Gruppenaktivitéiten.

Nieft dem SPSE sinn awer och d'Ateliersmeeschteren an d'Giischtercher wichteg Kontaktpersoune fir den Detenu. Wärend den Ateliersmeeschter en Abléck a verschidde Beruffer bitt, sinn d'Giischtercher déi éischt Uspriechspartner vum Gefaangenen, un déi dëse sech zu all Moment wenne kann.

## Ateliersmeeschteren ass e gutt Stéchwuert. Wat fir eng Ateliere ginn ugebueden? A wéi enge Beräicher kann ee schaffen?

De CPG huet 8 Atelieren, an deenen d'Gefaangener schaffe kënnen. Dozou gehéieren d'Gäertnerei, d'Schräinerei, de Bauerebetrib, den Usträicher, d'Schlässerei, den Elektriker, d'Kichen an den Nettoyage. Déi Ateliere këmmere sech och ëm d'Maintenance um Site. Wann den Detenu vu Schraasseg kënnt, gëtt gekuckt, wéi een Atelier sech ubidde géif, d.h. wou den Detenu wärend senger Ufankszäit schaffe kann. De Gefaangene kann den Atelier awer och wiesselen, andeems hien eng motivéiert Demande mécht.

## Ass et méiglech, hei eng Léier ze maachen?

Eng vollstänneg diploméiert Léier, Genre DAP/CATP, kann




een am CPG net maachen. Et ginn allerdéngs eng Rei Formatiounen ugebueden, déi am Hibléck op d'Beruffswelt ganz nëtzlech kënne sinn, wéi eng Formatioun fir den Ëmgang mat engem Fräischneider oder d'Kenntnisser vun den Hygiènesreegelen an der Kichen.

### Wat fir ee Personal schafft an engem Prisong, rieds war vun SPSE, Giischtercher an Ateliersmeeschteren?

Beim SPSE si Psychologen, Educateurs gradués an Educateurs diplomés mat abegraff. Da gëtt et nach den SEF, de Service d'éducation et de formation, an deem d'Léierpersonal schafft. Da gëtt et nach dat administratiivt Personal, do fënnt ee vum Redakter iwwert den Ingenieur bis hin zum Ekonomist ganz verschidde Profiller. An där Hisiicht ass de Prisong ganz villfälteg opgestallt.

Wéi ginn d'Gefaangener op hir Entloossung virbereet, ënnerstëtzt dir si bei der Wunnengs- an Aarbechtssich? Gëtt et e Suivi no der Fräiloossung?

D'Virbereedung vum Detenu op seng zukünfteg Fräiloossung fënnt ënner anerem a Form vum PVI statt. Wann de Gefaangene virdru well zu Schraasseg war, kritt de CPG dem Detenu säin Dossier weidervermëttelt a schafft op Basis vun dësem weider. Dozou gehéiert och eng Interaktioun mat der Exécution des peines, zum Beispill wann et ëm den Accord fir *Congé administratif* geet. Déi Congéen déngen dozou, offiziell Saachen an d'Rei ze bréngen (Pabeieren, Aarbechtssich, Wunnengssich, etc.).

Wat d'Aarbechtssich ugeet, huet den Detenu hei am CPG virun allem mat der ADEM zu Waasserbëlleg ze dinn. Um Site vum CPG bitt d'Asbl Défi-Job eng Virbereedung op d'Aarbechtswelt un. Défi-Job besteet haaptsächlech aus enger Schräinerei, vu wou aus d'Aarbechter un den éischten Aarbechtsmaart vermëttelt ginn. Dovun ofgesi bitt de CPG och Workshoppen an Jobcoaching un. Do gëtt dem Detenu op Froe wéi "Wat ass den éischten Aarbechtsmaart?", "Wéi eng Acteure ginn et?", "Wéi funktionéiert den Aarbechtsmaart?", "Wéi stellt een e CV op?" an ""Wéi schreift een eng Lettre de motivation?" geäntwert. An deem Kader ginn och *Mises en situation* gemaach, d.h. Bewerbungsgespréicher trainéiert.

Sou wéi fir di meescht Awunner hei zu Lëtzebuerg, ass d'Wunnengssich, grad och fir Persounen, déi just aus dem Prisong kommen, net einfach. Do gëtt probéiert, iwwer Kontakter mat der AIS, mam Fonds de Logements oder mat Logements encadrés ze fueren. Dat geléngt net ëmmer, mee d'Initiativ besteet. Falls d'Wunnengssich net direkt Erfolleg huet, huet den Detenu d'Méiglechkeet, eng Réclusion volontaire (aktuell bis zu 6 Méint) unzefroen. Dës erméiglecht e méi laangen Openthalt am CPG, sou datt den Detenu e bëssen Zäit fir d'Wunnengssich gewënnt. Wärend der *Réclusion volontaire* gëlle fir déi jeeweileg Persoun déi selwecht Reegele wéi fir déi aner Detenuen am CPG.

### Wéi oft kënnt et vir, datt d'Leit net aus engem Congé erëmkommen? Wat geschitt dee Moment?

Et kënnt relativ oft fvir, datt der dobäi sinn, déi Verspéidung hunn. Dofir ginn et och divers Grënn, wou ee jee nodeem driwwer gesäit an den Detenu dann drop hiweist, méi Disziplin virzeweisen. Et ginn natierlech och Fäll, an deenen den Detenu net an engem niichteren Zoustand op de Site zréckkënnt oder souguer guer net erëmkënnt. Dee Moment ginn da méi streng Moossname geholl. Oft féiert dat zu engem Transfert zréck op Schraasseg, mat dem Risiko, datt verschidden Efforten, déi den Detenu vläicht scho gemaach hat, nees nei an Ugrëff geholl musse ginn. Esou Situatioune komme vläicht 10 Mol d'Joer vir.

*Kevin / Reddevil*

# Bollywood movie

## (De Augustino Bollywood collection 1, DVD1)

**INTRODUCTION :**

*Le terme « Bollywood » est utilisé pour désigner l'industrie du cinéma indien qui est basé à Mumbai. Mumbai, dont l'ancien nom était Bombay, et Hollywood sont la combinaison de termes référentiels, qui composent le nom Bollywood.*
*Avec une production de 1 500 à 2 000 films par an, paraissant pour la plupart en plus ou moins 20 langues, l'Inde possède la plus grande industrie de films du monde entier. Dans d'autres parties de l'industrie du film indien, sont inclus « Tollywood » (secteur de Hyperabad en langue Telegu) et « Kollywood » (secteur de Chennai en langage Tamil).*
*Ces dernières années, Bollywood a pris des proportions épiques en se capitalisant sur des graines semées il y a déjà plus d'un siècle : lorsque les premiers films muets indiens sont sortis en 1913 et les premiers « talkie » (film avec paroles) en 1931. De nos jours, les films Bollywood sont très populaires et respectés parmi le public cinéphile Indien et les amoureux du genre dans le monde entier.*

*Je pourrais vous raconter encore plein de choses magnifiques sur l'univers de Bollywood. Mais une chose est sûre : « Khabhi khushi khabhie Gham », « In guten wie in schweren Tagen » en allemand ou encore « La famille indienne » en français est un film Bollywood de première classe ! On y retrouve dans les rôles principaux Shah Rukh Khan, appelé King Khan, qui est sans doute l'une des plus grandes pointures de Bollywood, ainsi que Kajol, Amitabh Bachchan, Rani Mukhérji et Kareena Kapoor, toutes et tous de grandes pointures des films Bollywood.*

**L'HISTOIRE DU FILM :**

Yash Raichand est un multimillionnaire très traditionnel que tout le monde respecte. Ce qu'il dit est la loi et ce qu'il fait est juste, mais il apprendra que l'homme qu'il est, n'est pas un dieu et qu'il a fait des erreurs. En effet, il a rendu malheureuse sa famille entière, comme lui fera comprendre fermement un jour sa femme Nandini.
Nandini était heureuse, elle avait un fils adoptif Rahul (ce que Rahul ne savait pas) et un plus jeune fils Rohan. Elle adorait ses deux fils, mais elle chérissait d'autant plus Rahul : ce que Rahul faisait remarquer à son petit frère, un peu potelé, pour le taquiner.

Le jour de l'anniversaire de Yash arrive, et Naina, une amie de Rahul et de la famille est invitée. Yash aime beaucoup Naina et cette dernière est amoureuse de Rahul. Yash veut qu'ils se marient et il va l'annoncer en grand. Cependant, entre les serveuses du buffet de la fête, une jeune fille plutôt maladroite, tape à l'œil de Rahul ; elle brise un vase et s'excuse d'avoir brisé « la cuve ». Rahul la corrige :
« Le vase ! »
En voulant se retourner pour partir, elle en brise un deuxième et s'écrie gênée :
« Non, encore une cuve !
– Vase ! », lui répond de plus belle Rahul.

Quelques jours plus tard, Yash envoie Rahul et Rohan chercher des dragées chez celui qu'il dit être le meilleur confiseur de la ville. Par un heureux hasard, Rahul revoit Anjali, la casseuse de cuve, et il passe du temps avec elle. Ils se voient de plus en plus et tombent amoureux. Yash apprend alors que Rahul ne veut pas épouser Naina. Au début, il arrive à garder son autorité sur Rahul, jusqu'à ce que le père d'Anjali décède. À ce moment-là, Rahul prend la décision de l'épouser. Nandini est heureuse, mais Yash ne bénira pas cette union et bannira son fils de chez lui.

Anjali, Pooja, la sœur d'Anjali, et Rahul partent alors s'installer en Angleterre. Pooja avait déjà fait la connaissance de Rohan lorsque Rahul l'avait emmené chercher les dra-

gées. Rohan a grandi, maigri et fait désormais partie de l'équipe de cricket, comme il l'avait promis à son frère le jour de son départ.
Un jour, Rohan entend ses grand-mères en train de parler et découvre que Rahul est adopté et qu'il habite en Angleterre avec Anjali, Pooja et Deija, la nounou. Il prépare alors un plan et il réussi à convaincre son père de le laisser aller étudier en Angleterre. La première personne qu'il revoit sur le campus est Pooja, qui n'a rien perdu de son culot. En la défiant, elle le reconnait et ils parlent ensemble. Elle l'aide à accomplir son plan. Beaucoup de choses vont alors se dérouler.
Rohan qui se nomme Yash, ce qui va rappeler à Rahul son père qui lui manque, ne reconnait pas son frère. Rohan téléphone à sa mère et lui parle de la famille qui l'accueille. Il lui raconte que cette femme mariée qui l'accueille, n'a jamais reçu les offrandes qu'une belle-mère envoie chaque année à sa belle-fille. Anjali qui ne se doute pas qu'elle parle à sa belle-mère et celle-ci non plus, est émue que Nandani lui promet qu'elle va lui envoyer des offrandes cette année.
Pooja et Rohan se taquinent de plus en plus et finissent par tomber amoureux. Un jour, Deija entre dans la chambre de Rohan, se baisse et commence à laçer ses chaussures, comme quand il était petit. Comprenant qu'elle l'avait reconnu, il dit d'abord calmement :
« Deija, je peux faire ça. Deija, arrête.
– DEEEIJA ! », s'écrie-t-il alors.
C'est à ce moment-là que Deija est sûre de ne pas s'être trompée. Il s'agit bien de son petit Rohan. Il se produit alors un moment très émotionnel entre eux. Plein de questions viennent à l'esprit de Deija et elle fait la promesse de garder le secret.
Rahul et Rohan passaient aussi des moments ensemble lors desquels Rahul aurait dû remarquer quelque chose. Mais, c'est seulement lors d'une fête à l'école du fils de Rahul et Anjali que Rohan dit une phrase typiquement de son frère ; Rahul comprends enfin.
Après les retrouvailles émotionnelles des deux frères, Rohan met en action la phase 2 de son plan. Il convoque son père et sa mère à Londres avec l'aide de Pooja qui susurre des mots doux derrière lui. Cela provoque son père à l'autre bout du fil et il lui dit qu'ils se verront dans une galerie. Ils invitent aussi Anjali et Rahul à faire des courses dans cette galerie. Les choses s'enchainent, ils vont dans la galerie et les parents arrivent. Yash va s'acheter un journal et entre temps, Nandini voit son fils perdu qu'elle sert dans ses bras. Anjali croise alors Yash sans le reconnaitre et ramasse le journal qu'il a fait tomber. Yash la remercie et elle touche son pied en signe de respect. Yash l'appelle « Mademoiselle ». C'est là qu'elle voit Rahul avec sa mère. Rohan lui fait signe, elle se retourne et voit Yash…
Plus tard, Yash dit à Rohan qu'il lui a menti et cette scène devient très émotionnelle ; Rohan défie son père de lui dire qu'il n'aime pas Rahul. Yash, blessé, le frappe en pleine figure. Rohan lance alors à Yash :
« Maintenant, je suis sûr que tu l'aimes ! »

Yash reçoit alors un appel de l'Inde : sa mère est mourante. Nandini, Rohan et lui retournent à la maison en Inde. Aux funérailles, la tradition veut que la torche pour allumer le feu afin de brûler le défunt soit tenu par le père et les fils. C'était le dernier vœu de la grand-mère de Rahul qu'il soit présent, mais Yash ne veux pas attendre. Heureusement, Rahul arrive juste à temps.
Après les funérailles, Rahul, Anjali et Pooja veulent rentrer en Angleterre et Nandini est désespérée. Ne voulant pas perdre son fils une deuxième fois, elle parle à Yash, qui veut encore la soumettre, en disant :
« Tout est dit ».
Elle lui répond fermement :
« Non ! On dit que le mari est un Dieu et que tout ce qu'il décide est juste, mais tu as fait une erreur. Un Dieu ne fait pas d'erreur ! Alors comment un mari peut-il être un Dieu, s'il se trompe de telle manière à briser sa famille ? »
Yash veut répliquer, mais Nandini reprend ses propres mots et dit en larmes :
« Tout a été dit ! »
Et Yash reste seul, le visage décomposé, sur le banc dans la véranda…

Ensuite, Yash demande à voir Rahul. Un nouveau moment émotionnel entre père et fils se dévoile. Yash reste pratiquement de marbre jusqu'à ce que Rahul lui dit qu'il l'aime, qu'il lui a donné à manger et un toit chaleureux, qu'il est désolé de lui avoir désobéi et qu'il acceptait la punition, même si ça lui brise le cœur de savoir qu'il ne le considérait plus comme son fils et ne l'aimait plus. Yash réagit alors en lui donnant une légère claque et lui dit la voix brisée :
« Mais tu crois vraiment que je ne t'aime plus ? Toutes ces années, pourquoi n'es-tu pas revenu ? Tu croyais donc dur comme fer que je t'ai renié à jamais ? »
Il le serre contre lui. Père et fils sont réconciliés. Nandini est heureuse car Rahul et Anjali, leur fils, Deija ainsi que Rohan et Pooja décident de rester en Inde. Anjali et Rahul reçoivent enfin leur cérémonie d'accueil en temps qu'époux dans la famille et la bénédiction de Yash. Rohan et Poodja se marient avec la bénédiction de Yash, qui a appris ainsi une leçon de vie. C'est une fin heureuse pour ce très beau film Indien/Bollywood.

*Angel*





# Dem Drago säi Commentaire

## GEWALT IN DER FAMILIE

Gewalt gegenüber Familienmitglieder ist ein klares „NoGo“. Ob jetzt ein Mann seine Frau schlägt, eine Mutter ihre Kinder verprügelt, das ist doch alles krank. Sowas darf es einfach nicht geben. Ich glaube Stress auf der Arbeit, Geldnöte und Alkohol sind der Hauptgrund für dieses Phänomen.
Wer einmal zuschlägt, tut das immer wieder. Aber warum ist das so? Ich bin der Meinung, solche Menschen müssten sich einer Therapie unterziehen.
Ich bin der Meinung, Gewalt soll und darf nicht in der Familie passieren.
Verprügelt ein Mann seine Frau, so ist die Polizei ziemlich machtlos, wenn die Frau dies leugnet. Die Polizei kann dem Mann gegenüber höchstens 10 Tage Wohnungsverbot erteilen.
Ich frage mich manchmal, wie Polizisten damit umgehen, wenn sie von Kindesmissbrauch erfahren. Ich würde da komplett ausflippen. Aber als Polizist muss man neutral sein.
Wer Gewalt säht, erntet Gewalt. Dieser Kreislauf muss unterbrochen werden.



## WOHNUNGSSITUATION FÜR MENSCHEN MIT GERINGEM EINKOMMEN

Vor zwei Jahren haben sich meine Frau und ich getrennt. Dann hieß es für mich eine neue Wohnung finden. Bezieht man den Revis stellt sich diese Aufgabe als relativ schwierig dar. Gibt man beim Vermieter an, dass man Revis bezieht, kann man gleich einpacken. Momentan lebe ich in einem Zimmer von 20 qm und zahle 720 € Miete. Kochen ist nicht gestattet. Die Dusche muss ich mit meinem Nachbarn teilen.
Bei der Gemeinde der Stadt Luxemburg stehe ich auf der Liste um eine Sozialwohnung zu bekommen. Obwohl ich weiß, dass viele Sozialwohnungen leerstehen, stellt man mir keine zur Verfügung.
Ich bin der Meinung, dass hier in Luxemburg Politik für reiche Menschen zu Lasten armer Menschen gemacht wird. Wenn das nicht stimmen sollte, überzeugt mich vom Gegenteil.

*Drago*

## OPGEPASST

op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## ATTENTION

aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat, datt si nach ni an och ni wäert Leit schécken, fir an hirem Numm Zeitungen ze verkafen oder einfach Suen opzehiewen.

Wann also ee bei iech doheem schellt a seet, hie wär e Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him w.e.g. keng Suen a sot der Police Bescheed.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

* * * * * * * * * * * * * * * * * * *
* * * * * * * * * * * * * * * * * * *

## DR STËMM CONSULTATIONS MÉDICALES GRATUITES

Consultations médicales gratuites une fois par semaine le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss, 7, Rue de la Fonderie, L-1531 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden Mittwoch Nachmittag in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss, 7, Rue de la Fonderie, L-1531 Luxemburg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60



**Le conseil d'administration de la STEMM VUN DER STROOSS, la Direction, l'équipe d'IMMO-STEMM et de l'Atelier SCHWEESDREPPS Ont le triste devoir de faire part du décès de leur collaborateur, chauffeur et collègue**

## JORGE AUGUSTO SERRANO

*1959-2021*

**Merci Jorge Rock'n'roll pour ta gentillesse, ton courage et ta sagesse.**




# Mein Aufenthalt in Givenich

Im Jahre 2011 wurde ich mit Verdacht auf Kokainhandel verhaftet.

**EINES ABENDS STAND DIE POLIZEI BEI MIR VOR DER TÜR. ALS ICH SIE SAH VERSTECKTE ICH MICH AUF DEM DACHBODEN. SIE KLINGELTEN STURM ABER ALS NIEMAND ÖFFNETE, FUHREN SIE WIEDER DAVON. DAS WAR FÜR MICH DIE GELEGENHEIT EINIGE SACHEN ZU PACKEN UND DAS HAUS SOFORT ZU VERLASSEN. ICH GING ZU EINEM FREUND, DER IN DERSELBEN STRASSE WOHNTE.**

Dort angekommen, hörte ich auch schon die Polizeisirenen und sah, wie sie aus allen Richtungen kamen. Mit dabei war auch die vermummte Spezialeinheit. Sie brachen die Tür mit einem Rammbock auf und stürmten das Haus
Kokain fanden sie nicht, denn das hatte ich alles mitgenommen. Sie beschlagnahmten Konsumutensilien, Handys, Computer, Messer, Armbrust, Pfefferspray usw.. Ich versteckte mich drei Tage bei meinem Freund. Der Druck wurde immer größer, da die Polizei die ganze Zeit nach mir suchte. Am dritten Tag traf ich den Entschluss mich selbst zu stellen, da es keinen Sinn mehr ergab mich länger zu verstecken. Früher oder später hätten sie mich eh geschnappt.

Ich rief bei der Polizeidienststelle an, sagte meinen Namen und der Polizist am Hörer meinte, dass dies ein weiser Entschluss sei. Eine Stunde später war ich auf dem Revier und wurde dann auch gleich verhaftet.

Anschließend wurde ins Krankenhaus eingeliefert wo ich

eine Nacht in Isolation verbringen musste. Am nächsten Tag wurde ich dem Untersuchungsrichter vorgeführt. Dieser hat mich dann auch gleich in U-Haft nach Schrassig versetzt. In Schrassig verbrachte ich einen Monat im geschlossenen Vollzug, bis ich auf Bewährung mit Auflagen entlassen wurde. Die Auflage bestand darin, einen Kokainentzug durchzuführen um mich anschließend einer Therapie von mindestens drei Monaten zu unterziehen. Ich beschloss freiwillig fünf Monate zu bleiben, nur um sicher zu gehen, dass ich auch wirklich von dem Zeug loskomme.

Als ich nach 5 Monaten nach Luxemburg zurückkam, liefen die Untersuchungen vor Gericht immer noch. Die Staatsanwältin wollte mir Kokainhandel nachweisen was Ihr aber nicht gelang, weil es ja auch nicht so war.

Zwei Jahre später war es dann soweit, dass ich vor Gericht musste. Die Staatsanwältin konnte mir keinen Verkauf nachweisen aber, weil ich ausgesagt hatte, dass manchmal Freunde zu mir kamen und von meinem Kokain mit konsumierten ohne was zu bezahlen verurteilte sie mich wegen „vente libre“ also freiem Verkauf.

So kam es, dass ich zu einem Jahr offenem Vollzug in Givenich verurteilt wurde, was ich dankend annahm.
Zwei Monate später war es dann soweit. Ich musste morgens um 10 Uhr in Givenich sein wo ich schon von den Beamten erwartet wurde. Zuerst haben sie eine Körperdurchsuchung gemacht. Alle Kleider die ich mitgenommen hatte wurden durchsucht, und man musste einen Alkohol und Drogentest machen. Ich habe den Beamten gleich gesagt, dass ich vor Haftantritt einen Joint geraucht habe. Da ich ehrlich war, bekam ich deswegen keine weiteren Schwierigkeiten.

Nun gut, nach der Körperdurchsuchung wurde ich in eine Zelle gebracht wo ich dann auch meine Sachen zurückbekam die ich mitgebracht hatte. Der Schlüssel meiner Zelle wurde mir ausgehändigt, da ich auf der „Semie“ Abteilung lag. Die „Semie“ ist für die Personen gedacht, die morgens raus arbeiten gehen und abends wiederkommen.

Bei mir war es so, dass ich von morgens 6 Uhr bis abends 18 Uhr Freigang zum Arbeiten hatte. Ich arbeitete jeden Tag von 8.30 Uhr bis 14.30 Uhr so, dass ich auch meistens schon um 16 Uhr wieder in Givenich war. Wenn ich nicht noch irgendwas zu tun hatte, machte ich noch Sport, bevor es um 18 Uhr Abendessen gab.

Das Essen in Givenich war gemessen an Kantinenessen sehr gut. Man hatte auch die Gelegenheit sich selbst was zu kochen, da auf jedem Block eine Küche vorhanden war. Die Lebensmittel musste man bei den Vollzugsbeamten bestellen.

Die Wochenenden waren anfangs eher langweilig. Hatte man noch keinen Ausgang, musste man das ganze Wochenende in Givenich verbringen. Nach dem ersten Monat konnte man dann einen Antrag auf Wochenendausgang beantragen. Abends musste man allerdings wieder zurück. Nach drei Monaten durfte man dann auch mal das ganze Wochenende wegbleiben. Ich nutzte diese Zeit um sie mit meiner Familie zu verbringen.

Während meiner Zeit in Givenich habe ich mich eigentlich mit fast jedem gut verstanden. Sowohl mit den anderen Mithäftlingen als auch zu den Vollzugsbeamten hatte ich eine gute Beziehung. Natürlich gab es auch Beamte, denen hätte man am liebsten eine reingewürgt aber he, die gibt es doch überall. Hält man sich in Givenich an die Regeln und Gesetze bekommt man eigentlich keine größeren Schwierigkeiten. Ansonsten heißt es: Lass dich nicht erwischen ….

Nach 8 Monaten in Givenich stellte ich einen Antrag auf frühzeitige Entlassung. Da kein negativer Bericht über mich vorlag, wurde der Antrag von der Delegation sofort bewilligt. Eine Woche später wurde ich dann entlassen. Ich bekam ein Jahr „surcis probatoire“, das heißt ich durfte mir ein Jahr nichts zu Schulden kommen lassen, ansonsten hätte ich die letzten 4 Monate doch noch absitzen müssen.

*Anonymous*



# WUERTSCHATZ.lu

**Duerch Zoufall sinn ech op eng Säit gestouss, wéi ech iwwert d'Lëtzebuerger Sprooch um Internet Recherchë gemaach hunn, déi „WUERTSCHATZ.lu" heescht.**
**Dee Site ass vum Educatiounsministère, an do ginn et allerhand interessant Lëtzebuerger Riedensaarten. Flott Spréch, déi ech als Lëtzebuerger och nach ni sou héieren hunn.**

Hei e puer Beispiller, déi méi geleefeg sinn:

- en huet sech drugehalen ewéi de Geck un de Bengel
*(en huet sech ganz vill drugehalen)*
- mäi Papp huet sech gréng a giel geiergert
*(mäi Papp huet sech ganz vill geiergert)*
- all Dëppe fënnt iergendwann säin Deckel
*(jiddweree fënnt iergendwann de Partner, dee bei e passt)*
- däin éiwegt Gesouers geet mer op d'Strëmp!
*(däin éiwegt Gesouers nervt mech!)*
- geet et da mam Geescht!
*(bass du da geckeg!)*

An hei e puer Beispiller, déi ech perséinlech nach net héieren hunn:

- hie gaapst ewéi e Klouschteriesel!
*(hie mécht de Mond ganz grouss op, wann e gaapst)*
- hie séngt esou falsch, et ass fir Kréienaen an d'Oueren ze kréien.
*(hie séngt ganz falsch)*
- schonn den éischten Dag vum Examen hat ech Schong an Huese verluer
*(schonn den éischten Dag vum Exame war ech iwwerfuerdert)*

*Flanter*

*Quelle: https://wuertschatz.lu/sprech-fir-nozeliesen/*

# Eran, eraus … an elo?

Im Jahr 1984 wurde das Gefängnis in Schrassig (Centre pénitentiaire de Luxembourg) eröffnet – am Anfang war dieser Bau für 160 Häftlinge erdacht. In den folgenden Jahren wurde das Gefängnis ständig erweitert, um heutzutage eine maximale Kapazität von 650 Häftlingen zu erlangen.

Leider blieb es aber nicht nur bei der Erweiterung dieses Gefängnisses – der Staat hat in den letzten Jahren sehr viel Geld ausgegeben, um weitere Gefängnisse oder ähnliche Strukturen zu bauen – so wurde u. a. das 'Centre de rétention' für 88 Personen und das Jugendgefängnis 'UNISEC' für 12 Minderjährige gebaut – zusätzlich wurde das 'Centre pénitentiaire de Givenich' modernisiert und bietet Platz für 113 Personen.

Im Jahr 2023 wird dann das neue Mega-Untersuchungsgefängnis 'Centre pénitentiaire d'Uerschterhaff' für insgesamt 400 Personen seinen Betrieb aufnehmen.

Luxemburg wird also zu diesem Zeitpunkt über 1.263 Zellen haben an denen Menschen ihrer Freiheit beraubt sind.

Natürlich blieb dieser Bau Wahn nicht ohne Folgen auf die Zahl der eingesperrten Personen - die Referenzzahl in dieser Hinsicht ist die Anzahl der Häftlinge pro 100.000 Einwohner. Leider hat Luxemburg eine sehr hohe Referenzzahl: 108,2 Personen pro 100.000 Einwohner sitzen in einem Gefängnis.

Diese erschreckenden Zahlen werden von den politischen Verantwortlichen nur sehr wenig in Frage gestellt – lediglich die Partei 'Déi Lénk' setzt sich seit Jahren für eine weniger repressive Politik ein.

Diese Bestandsaufnahme beeinflusste maßgeblich die Gründung des Vereins 'eran, eraus … an elo? ', der offiziell im Jahr 2020 gegründet wurde.

Die Betätigungsfelder des Vereins können in zwei große Kategorien unterteilt werden:

**1) Betreuung und Unterstützung der Häftlinge und deren Angehörigen: das Spektrum dieses Aufgabenbereiches ist sehr weitläufig – wir wollen hier einige aktuelle Beispiel nennen:**

- Viele ausländische Häftlinge haben Probleme mit ihren offiziellen Dokumenten: so ist es zum Beispiel nicht sehr einfach seine Aufenthaltsgenehmigung zu verlängern, wenn man im Gefängnis ist und folglich einen Termin bei seiner Botschaft nicht nachkommen kann – hinzukommt, dass es nicht möglich ist, ins halboffene Gefängnis nach Givenich zu wechseln ohne gültige Aufenthaltsgenehmigung.

- Probleme bei der Haftentlassung: sehr viele Häftlingen befinden sich in einer ähnlichen Situation, wenn sie aus der Haft entlassen werden: viele sind nicht sehr gut auf 'die Zeit danach' vorbereitet – und dies trotz teils sehr guter Arbeit der staatlichen Organe.

  Die Hauptsorgen sind: Arbeit und Wohnung.

  - Arbeit: viele Häftlinge haben sehr wenige oder gar keine Diplome – dazu kommt, dass viele Arbeitgeber in Luxemburg sich eher scheuen einen Ex-Häftling einzustellen. Die sehr strenge Auslegung des 'casier judiciare' erschwert bei sehr vielen den Weg zurück in Lohn und Brot.

  - Wohnung: die sehr angespannte Situation auf dem luxemburgischen Wohnungsmarkt hat natürlich auch seine negativen Folgen für einen Ex-Häftling – es wird immer schwieriger eine geeignete Wohnung für eine entlassene Person zu finden. Da die meisten Häftlinge nur über sehr geringe finanzielle Mittel verfügen – was auch damit zusammenhängt, dass die Arbeit im Gefängnis während der Haftzeit sehr schlecht entlohnt wird – ist es nahezu unmöglich ohne Hilfe des Sozialamtes oder eines gemeinnützigen Vereins die Maklergebühren oder die Kaution für ein Zimmer oder eine Wohnung zu bezahlen.

